VIKIPEDIYA

# Alban tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Alban tili** – alban xalqining tili. Albaniya Respublikasining davlat tili. Hind-Yevropa tillari maxsus guruhiga kiradi. Alban tili da 3 mln. dan ortiq kishi soʻzlashadi, 2 katta dialektga boʻlinadi: shim. (geg), janubiy (tosk). 19-asr oxirida hozirgi adabiy Alban tili mazkur dialektlar asosida shakllangan. Tuzilishi jihatdan Alban tili bilan bulgʻor va rumin tillari oʻrtasida umumiy oʻxshashlik mavjud. Alban tili da lotin, yunon, janubiy slavyan, turk va boshqa tillardan oʻzlashgan soʻzlar koʻp. Alban tili yozuvi lotin grafikasi asosida.[1]

| Alban tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | shqip |
| **Mamlakatlar** | Albaniya, Kosovo |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 5.400.000 (2011) |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hind-Yevropa tillari |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | sq |
| **ISO 639-2** | sqi |
| **ISO 639-3** | sqi |

## Manbalar


1. "Alban tili" *OʻzME*. A-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20A%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Alban_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*